Kugeza ubu ntawari wahakana cyangwa ngo yemeze ibibera i Kibeho. ariko tuzi neza ko hajyayo abantu benshi ku buryo ibihabera bitabura umugabo wabihamya. Ndetse hari n'abagiye bafata amajwi y'ababonekewe bose. Muri abo bose hari uwaba yarumvise izina rya NDUWAYEZU muri iryo bonekerwa ry'i Kibeho? SEMUSAMBI yaba ahera he ko muri abo bicanyi Bikira Mariya yaba yaravugiye i Kibeho harimo NDUWAYEZU?

Ntawe uyobewe ko Silvio SINDAMBIWE yazize agisida y'imodoka yabereye mu Rwabuye i Butare ku itariki ya 7 Ugushyingo 1989 mu gitondo ajya i Kigali. Umushoferi wamugonze witwa ABDI MUHAMUD GURED na boyi-shoferi we witwa MUHAMED MUHAMUD Hassan bahise bafatwa barafungwa, bashyikirizwa ubucamanza buhanisha uwo mushoferi igifungo cy'amezi atanu n'ihazabu y'amafaranga ibihumbi bitanu (5.000 Frw) nk'uko bigaragazwa n'urubanza R.P. 22861/55 rwakijijwe n'urukiko rwa mbere rw'iremezo rwa Butare kuwa 25 Mata 1990. SEMUHANUKA, nako SEMUSAMBI, ati: «umushoferi yatorokeshejwe na ba maneko ba NDUWAYEZU bavuganiraga mu turadiyo». Ko nzanga iyi nkuru ayivuga nk'uwari uyihagazeho, habura iki bura undi muntu n'umwe waba yarabibonye ngo abe yaramutanzeho umugabo?

NDUWAYEZU yakabaye igihangange!! (umva ko ngo yaba yarananyuze mu ishuri ry'abicanyi mu Bugande) aba yarerekanye ubuhanga nka buriya CIA ikaba itaramwiba ngo ajye kumukoresha? Se iryo shuri riba rihagana he muri Uganda? Abaryigishamo se bo ni bande?
Nta bandi baba bararyizemo yaba azi?

SEMUSAMBI yemeza ko NDUWAYEZU afite undi mugambi wo kwica Padiri SIBOMANA ndetse ngo akaba yaranabimubwiye. Ko tuzi ko Padiri SIBOMANA ategeka ikinyamakuru cyigenga, ashobora kwandikamo icyo ashaka, kandi akaba ari umuntu ushobora kugera mu nzego zose z'ubutegetsi, kuki atishinganye akagomba gushinganwa na SEMUSAMBI?

Mu iburana rya SEMUSAMBI yavuze ko ngo uwitwa KAYINAMURA Beduwa ari we wumvise ba maneko bavugira kwa MUTWE ko Padiri SIBOMANA bazamugira nk'uko bagize SINDAMBIWE. Nyamara ababikurikiranira hafi bambwiye ko mu ibaruwa yandikiye Perezida wa Repubulika kuwa 24 Ugushyingo 1989, avuga ko ari we wabyiyumviye anyuze aho kwa MUTWE ari inyuma y'uruzitiro abo ba maneko baribo banywera imbere mu nzu. Ubwo se koko uretse kubeshya no gukora itiku, KAYINAMURA na SEMUSAMBI baba ari umuntu umwe?

Ikirego cya nyuma ari nacyo cy'injyanamuntu, ngo NDUWAYEZU ashaka guhirika ubutegetsi bwa Perezida HABYARIMANA usibye ko SEMUSAMBI we atari ko amwita. Ngo ni «KAYIBANDA w'ubu». Ko afite izina rye twese abanyarwanda tuzi, ajya kwitwa «KAYIBANDA w'ubu» kubera iki? Njye nkurikije iyo mvugo ya SEMUSAMBI, ndabona ko kugeza n'ubu bigaragaza ko atari yemera Umukuru w'Igihugu uriho. Kumushyigikira byo byaba biri kure n'ubwo abasenyeri bamubeshye akamuha umudari w'ishimwe.

Ati ikigaragaza yuko NDUWAYEZU ashaka guhirika ubutegetsi ni uko atakinekera Perezida HABYARIMANA, ubwo ngo akaba agomba kuba afite undi anekera, ngo ndetse Umukuru w'Igihugu yabyivugiye kuwa 16 Werurwe 1990 avuye gusura amakomini ya Maraba, Karama na Bwakira yazahajwe n'inzara.

Abumvise radiyo ku itariki ya 16 Werurwe y'uyu mwaka bumvise ko ibyo byavuzwe n'abanyamakuru. Nta munyarwanda n'umwe wumvise ijwi rya Perezida ryemeza ko NDUWAYEZU atamugezaho ibyo aperereza cyangwa se ngo abishyire abandi.

Dore uko abanyamakuru babitugejejeho:

## *Mu kinyarwanda, umunyamakuru SIBOMANA Aimable yatubwiye ko:*

«Umukuru w'Igihugu cyacu yanagaragaje ko ababajwe no kubona inzego zibishinzwe zidahererekanya amakuru uko bikwiye».

Ese Umukuru w'Igihugu azajya agomba guhaguruka ubwe kugira ngo akunde amenye ko hari abicwa n'inzara cyangwa ko hari abasuhutse kandi aho bibera hari umukozi w'Ibiro by'Iperereza, hari uhagarariye Ofisi y'Amatangazo ya Leta, hari n'abandi bakozi bo mu nzego z'ubutegetsi n'iza politiki, ibyo rwose Perezida wa Repubulika yagaragaje ko bimutangaje...»

## *Mu gifaransa, umunyamakuru Jean François NSENGIYUMVA yabitugejejeho atya:*

« Le Chef de l'Etat a regretté que l'information ne circule pas suffisamment de la base au sommet. Faut-il que les responsables du pays doivent se déplacer pour savoir qu'il y a eu des victimes de la pénurie alimentaire et l'immigration de nombreuses familles alors qu'il y a sur place le Service Central de Renseignements, les correspondants de l'Office Rwandais d'Information, les cadres administratifs et politiques, s'est étonné le Président de la République».

Ari abumva ikinyarwanda ari n'abumva igifaransa, niba koko ibyo aribyo byavuzwe, mwese muriyumvira ko Perezida wa Repubulika yavuze umukozi w'i Gikongoro kandi twese tuzi ko NDUWAYEZU akorera i Kigali. Kugira ngo rero ibivugwa ku mukozi w'i Gikongoro ushake kubigira ingingo mu rubanza rureba umukozi w'i Kigali, birumvikana ko ari itiku rikaze.

Ikindi kandi, amabarwa SEMUSAMBI yandikiye Perezida wa Repubulika yayanditse umwaka ushize wa 1989, ubushinja-cyaha butanga ikirego mu Rukiko rwa Mbere rw'Iremezo rwa Kigali kuwa 26 Werurwe uyu mwaka, urubanza rusomwa kuwa 6 Mata 1990. Ibyo binyoma ko yari yarabyanditse mbere y'inama ya Leta atangaho umugabo yabaye kuwa 16 Werurwe 1990, yahereye he atanga inyandiko-mvugo y'iyo nama ho ikimenyetso?

### *Ikindi rero.*

Nasesenguye inyandiko za SEMUSAMBI ahora atugezaho

Yavutse muri 1937 akaba yubatse afite n'abana icyenda. Nabajije amashuri yize nsanga adakanganye cyane, kuko atigeze arenga uwa gatanu w'amashuri abanza.

N'ubwo atari intiti cyane, SEMUSAMBI yashoboye kwirwanaho bihagije abifashijwemo n'abapadiri, aba umwarimu, akora no muri KINYAMATEKA. Yabaye n'umunyamakuru wa Ofisi y'Amatangazo ya Leta, ariko kubera uburwayi yahisemo gusezera ajya kwikorera ku giti cye.

Muri uwo murimo w'Itangazamakuru, yaba yararanzwe n'akarimi karakare yikoma cyane cyane abategetsi. Abakuru muri twe baba bibuka inyandiko isebya ubutegetsi bwa Repubulika ya mbere, aho yagongaishaga abategetsi mu nyandiko yise «UMUGANI W'UBUTEGETSI BW'INTARE N'INGWE». Ababikurikiraniye hafi bemeza ko yandika iyo nyandiko yari afite umugambi wo guhirika ubutegetsi bwariho icyo gihe ku buryo byamuviriyemo gufungwa muri 1968.

Ariko aka wa mugani ngo «Akabaye icwende ntikoga» ntibyateye kabiri, ka karimi kamuranze kuva kera katumye atangira kugenda asesereza inzego zimwe na zimwe z'ubutegetsi ari nabyo RUGERINYANGE Noheri yatubwiraga muri KANGUKA Nº 38 «n'ubwa mbere SEMUSAMBI YIJUNDIKA UBUTEGETSI N'ABATEGETSI»

Muribuka nk'aho yagiye asesereza abategetsi n'ubutegetsi muri twa dutabo twe twitwa «UBUCAMANZA N'AMARIRA YA RUBANDA», «UBWATO MU MUHENGERI», ukuntu yakururanye na Ofisi y'Amatangazo ya Leta biturutse ku mpanuka y'imodoka yagiriye mu Gatyata ngo bari bashatse kumwica ku bushake, naho yikomaga abayobozi ba Minisiteri y'Amashuri Abanza n'Ayisumbuye mu nyandiko ye yise ngo «NI TWE TWIBYARIRA IBIBAZO» yanditse muri KINYAMATEKA Nº 1213 n'ibindi umuntu atakwirirwa arondora




Abamuzi neza banatubwira ko yageze muri gereza agashaka kwiyahura. Aho afunguriwe yatorokeye i Bugande. Yagarutse ejobundi aho Repubulika ya Kabiri izaye, asaba akazi muri Ofisi y'Amatangazo ya Leta. Mu ntangiriro, ako kazi yagakoze neza ku buryo yanabishimiwe, ahabwa igihembo cyitiriwe MUNYANGAJU, ndetse n'Umukuru w'Igihugu aza kuzamuha umudari w'ishimwe witwa Chevalier de l'Ordre National des Grands Lacs, abisabwe na Musenyeri igihe KINYAMATEKA yizihizaga imyaka 50 imaze.

Nyamara SEMUSAMBI ntiyahugiye muri ibyo byo kwandika gusa, yagiye ashaka uburyo yabona urufaranga rwo kumubeshaho muri uyu mugi wa Kigali. Yashoboye kwiyubakira amazu icyenda amuzanira amafaranga, yigurira taxi, ndetse akaba afite n'icapiro mu Gakinjiro ryamufashije gukomeza umurimo ye y'ubwanditsi aho avuriye mu kazi ka Leta ku buryo yanashoboye kwishyiriraho akanyamakuru kamwamamaza yise «UMURANGA». Ako kazi k'ubwanditsi kandi yivugira ko agafatanyije no kugira abantu imama mu bibazo baterwa n'abandi nk'uko bigaragara ku cyapa kiri ku nzu y'icapiro rye. Nta washidikanya ko iryo capiro ryinjiza amafaranga atubutse kubera ko ridatinya no kwandika amatiku andi macapiro yanze, n'aho yaba abangamiye abandi n'umutekano rusange. Mbese ngo uwabuze aho yandikira amatiku, cyangwa se ushaka gusebya undi mu nyandiko, kwa SEMUSAMBI ntahejwe!

## *SEMUSAMBI aranze abaye umuhanga w'amatiku n'ubutiriganya.*

SEMUSAMBI yandondogoje, atuma nibagirwa icyanzinduye! Abakunze gusoma KINYAMATEKA, KANGUKA, n'UMURANGA, mwabonye ko SEMUSAMBI yakurikiranywe n'ubucamanza kubera inyandiko z'ibinyoma yohereje Perezida wa Repubulika. Muri izo nyandiko yaregaga NDUWAYEZU Umunyamabanga Mukuru w'Ibiro bishinzwe Iperereza ko yakwije impuha i Gitarama ngo abahutu bagiye kwica abatutsi, ko yateye amabyi Silvio SINDAMBIWE, ngo abonye atanyuzwe yiyemeza kuzamuhitana akoresheje impanuka y'imodoka kandi abigeraho. Yamuregaga kandi ko ashaka guteza imvururu mu gihugu zigamije guhirika ubutegetsi bwa Perezida HABYARIMANA. Njye nkurikije inyandiko zose nasomye muri ibyo binyamakuru, njye ndemeza ko SEMUSAMBI ntaho ahuriye nabyo, ahubwo ko ari igikoresho kuko uko ubona agenda yivuguruza, ahimba, abeshya usanga ari amatiku bamutekereye kugira ngo ayagereke kuri NDUWAYEZU

Na we se, ngo umuntu yakwije ibihuha i Gitarama ngo kuko yagiyeyo gukora anketi atahurujwe na Perefe. Ubwo se koko ibiro bishinzwe iperereza byajya bitegereza gutumwaho kugira ngo bikore akazi bishinzwe? Aho none SEMUSAMBI Felisiyani ko tuzi ko yigeze gutura i Gihuma hafi y'i Kabgayi, ntiyaba ari we wateje izo mpuha, bigatuma atanguranwa ngo anketi itazamufata? Yasobanura ate ukuntu ibyo bihuha byasakaye i Kabgayi gusa ntihagire akandi gace ka Komini Nyamabuye cyangwa aka Perefegitura ya Gitarama bigeramo?

ntangazwa n'ukuntu yagiye abogamira uruhande rumwe, akatubwira uko yireguye, nyamara ntatubwire uko NDUWAYEZU yireguye. Nyuma naje kumenya ko ngo NDUWAYEZU atigeze arega ko ahubwo SEMUSAMBI yaburanaga n'Ubushinja-cyaha bwari bwaramutahuyeho umugambi wo gukwiza amatiku n'icyuka kibi mu gihugu.

## *Yaba se yarabonye igihano gikwiye?*

Ubushinja-cyaha bwashyikirije ikirego Urukiko rwa mbere rw'iremezo rwa Kigali, rusanga koko icyaha SEMUSAMBI aregwa cyo kubeshyera NDUWAYEZU kuri Perezida kimuhama, rumuhanisha igifungo cy'amezi atandatu, kigasubikwa mu gihe cy'umwaka umwe. Abamilita benshi twahise twibaza ukuntu uwo muntu wari ugamije gukwiza icyuka kibi mu baturage, yahanishwa igihano kiri hasi y'icy'uwibye igitoki kandi yishwe n'inzara. Abahanga mu by'amategeko bambwiye ko bene icyo cyaha gihanishwa igifungo kuva ku mezi atandatu kugera ku myaka itatu n'ihazabu y'amafaranga kuva ku gihumbi kugera ku bihumbi makumyabiri cyangwa kimwe gusa muri ibyo bihano.

Kuba abacamanza barakubise inkoni izamba bakamuha igihano gito ndetse na cyo kigasubikwa bitwaje ngo yakoreye Leta, nabyo ntabwo byumvikanye neza, kuko ahubwo SEMUSAMBI afite impamvu nkomeza-cyaha (circonstances aggravantes) zo kuba yarabaye umunyamakuru igihe kirekire uzi inshingano z'ibyo akora nkana akajya kwandika ibinyoma abyandikira inzego zikomeye.

Tuvuge se ko urukiko rwaba rwarayobejwe n'ubushinja-cyaha bwari bwamusabiye igihano gito bwitwaje ko yaba yarakoreye Leta neza? Nyamara kuko urukiko rwigenga mbona bitari ngombwa ko rugendera ku mvugo y'ubushinja-cyaha. Naje no kumenya ko Padiri SIBOMANA wo muri KINYAMATEKA n'uwitwa KAYINAMURA Beduwa SEMUSAMBI agerekaho imvugo zimwe na zimwe, ngo batigeze babazwa mu bushinja-cyaha. Byari kurushaho kuba byiza kuri twe abasomyi iyo tuza kumenya ukuri kw'abo bantu. Urukiko na rwo ntirwabidufashijemo kuko rutigeze ruhamagara abo bantu ngo rubumve. Ibyo bikaba byaratumye ibinyoma bya SEMUSAMBI bikomeza guhabwa intebe, ndetse na we ntiyatinye no kubicuruza akoresheje akanyamakuru ke kitwa «UMURANGA»

## *SEMUSAMBI aruhanya kwinshi.*

SEMUSAMBI ntiyanyuzwe n'izo mbabazi, ahitamo kujurira mu rukiko rw'ubujurire rwa Kigali, asaba ko ngo rwavuga ko ari umwere. Nyamara njye ndabona ari amaco y'inda! Yarashakaga ngo ako kanyamakuru gakomeze kugurwe ndetse n'izo mpuha zirusheho gukwira kuko urukiko rw'ubujurire narwo rwemeje icyo cyaha cyo kubeshyera NDUWAYEZU. Ndetse n'ubushinja-cyaha ntibwanyuzwe n'ibihano urukiko rwari rwahaye SEMUSAMBI, nuko bwajuriye busaba ko insubika-gihano yavaho. Igitangaje ni uko bwajuriye buvuga ngo SEMUSAMBI yahawe insubika-gihano Urukiko rwitwaza ko yakoreye neza igihugu kandi mu kazi ke kose yararanzwe n'inyandiko zisebya ubutegetsi. Nyamara ngo bwagiye kuburana bubura ibimenyetso by'izo nyandiko zisebya ubutegetsi SEMUSAMBI yaba yaragiye yandika mu myaka yashize. Ni amayobera

Aka ni akumiro! Uhwo se bwari bwajuririye iki niba bwari buzi ko nta bimenyetso bufite? Niba se ari igihe cyabubanye gito, ni iki cyatumye budasaba urukiko ngo rwigizeyo itariki y'urubanza ngo bubanze bubishake. Cyangwa se bwanze kwivuguruza mu mvugo yabwo mu Rukiko rwa Mbere rw'Iremezo aho bwasabaga urukiko kudahana SEMUSAMBI rwihanukiriye ngo kuko yakoreye neza Igihugu. Nyamara njye mbona Urukiko rw'Ubujurire rwarakoze akazi karwo usibye ko kunoza SEMUSAMBI bitoroshye ngo azashirwa ageze mu Rusesa Imanza. Hari n'abavuga ko ndetse yari yaranditse asaba ieswa ry'urwo rubanza, nyuma akaza kwisubiraho. Uhwo ni uko yemeye ko ari umunyamatiku koko.

Mbere yo kurangiza inyandiko yanjye nagira SEMUSAMBI inama yo kuzasaba imbabazi bariya bantu bose yahurabitse mu nyandiko ze kuko nsanga bashobora kumurega na ya nsubika-gihano yariiragaho ikaba yavaho. Sinshidikanya ko urukiko rutazuyaza kumuhana rwihanukiriye uriya ZIGAMA avuga ko yamuteye mu bitaro kumwica atumwe na NSEKALIJE, cyangwa se uriya muforomokazi «AGATA» twese twemera ko abeshyera ngo yari ugiye kumutera urw'ingusho Iby'uriya MABURAKINDI na Léonidas avuga ko bashaka kwica BEDUWA nabyo byakwakirwa n'inkiko kandi zabimuhanira koko. Ibya Liyetona Koloneli RUTAYISIRE avuga ko yamuhaye raporo yakoresheje ruriya rubanza rw'amatiku nabyo byakwakirwa n'inkiko aramutse abimuregeye

Ngibyo ibitekerezo nashakaga kugeza ku bandi basomyi

**MUGABO Edouard**
**Nyamirambo - Kigali**



**Nitwa Docteur. Navutse ku wa 10/04/1990. Uzamenya isaha navukiye, azahabwa ifatubuguzi rya KANGURA umwaka wose.**



J.B. NDAHINDURWA
B.P. 31 608
NAIROBI-KENYA

Kuri Bwana Représentant wa Haut Commissariat des Nations Unies pour les Réfugiés.
B.P. 13.800
NAYIROBI - KENYA

Nyakubahwa.

Tuboherereje indamutso zacu

Dukurikije ibyo mwadusabye, igihe duherutse kugirana imishyikirano twembi, biradushimishije kubohereza ibyifuzo by'impunzi z'abanyarwanda bivanze n'ikizere cy'inkunga yanyu mwadutera igomba kutugeza ku buryo bwose nonaha mu mahoro mu gihugu cyacu cya ba sogokuruza.

## I. ICYEMEZO CY'IMPUNZI Z'ABANYARWANDA.

1. Tumaze kumenya akababaro gaturutse mu mpande zose z'ibihugu byatwakiriye: Kenya, Uganda Burundi, Tanzanie, Zaïre, n'ibindi
2. Tumaze gusuzuma mu buryo buhagije ibyanditswe mu binyamakuru byose: Impuruza, Intego, Munyarwanda, Inkotanyi, n'ibindi byanditswe n'impunzi z'Abanyarwanda aho ziri hose;
3. Tumaze no gusoma amatangazo yandi aturutse mu mpande zose z'isi,
4. Tumaze gusuzuma ibyavugiwe muri congrès yabereye i Washington muri Leta Zunze Ubumwe z'Amerika, iyo congrès ikaba yarahuje abahagarariye impunzi z'abanyarwanda baturutse mu bihugu 14 byatwakiriye,

**TWESE ABANYARWANDA TURI MU BIHUGU TWATATANIYEMO TURABAGARAGARIZA ICYEMEZO CYACU TWESE HAMWE GIKURIKIRA:**

Turashaka itaha rya vuba tugaruka mu gihugu cyacu cya ba sogokuruza bacu
Turashaka gutaha mu bumwe n'amahoro
Turashaka kubaka igihugu cyacu twese dufatanye urunana.

Ibyo ni ibitureba ndetse natwe ubwacu tukiri mu bihugu byatwakiriye, namwe ari ikibazo kireba Abanyarwanda barutuyemo, turashaka y'uko ibyo byaba hatarimo ivangura ry'amoko, ry'akarere, ry'idini, cyangwa n'ikindi cyatera ivangura iryo ari ryo ryose

## II. IMPAVU ZITAHUKA RYACU MU GIHUGU CYACU.

1. Twahunze umukolonize washakaga kuturimburira twese ku isasu, iba ariyo mpamvu yatumye tuva mu gihugu cyacu, ducika isasu rye. Ibyo byatumye uwo mukolonize atwishyira mu mutwe kuko twasabye ubwigenge bw'u Rwanda. Mu magambo ahinnye, no kugira ngo tubagaragarize uko ibintu byari byifashe icyo gihe, birahagije kugira ngo uwo ari we wese yisomere ibi bitabo bibiri bikurikira: icya mbere cyanditswe na J.P. HARROY cyitwa «DE LA FEODALITE A LA DEMOCRATIE» ni ukuvuga ngo guhera ku ngoma ya gihake kugera muri Démocratie. Icya kabiri ni icya Bwana G. LOGIEST wari Résident Spécial w'u Rwanda; icyo gitabo kikitwa. MISSION AU RWANDA, ni ukuvuga ngo: UBUTUMWA mu Rwanda. Ibyo bitabo byombi bitanga ubuhamya bw'ukuntu ababyiyandikiye bahereye ku ntangiriro y'intambara yabaye mu Rwanda kuva muri 1959, ari nayo yabaye impamvu yacu yo guhunga. Ubwabo ni bo batanga gihamya y'ibyabaye icyo gihe ntacyo bahishe.
2. Umukolonize twahunze tuva mu gihugu cyacu ntagihari. Ubwo rero yagiye ntitubona icyatuma tugomba kuguma mu mahanga.
3. Ku mugabane wose w'Afurika nitwe mpunzi twenyine turushije izindi ako kababaro k'ubuhunzi tumazemo imyaka 30, tukiri hanze y'igihugu cyacu. Izindi mpunzi cyane cyane iziri mu bihugu bihana imipaka n'u Rwanda, nk'u Burundi, Zaïre ndetse na Soudan n'ibindi, zasubiye mu bihugu byabo kandi zarahunze nyuma yacu. Kuki rero Leta y'u Rwanda ikomeza guhata kudashaka kutwakira? Kuki yanga itaha ryacu ku butaka bwa ba sogokuruza
4. Abakomeza gushyigikira ko ngo u Rwanda ari ruto, ko nta myanya ihari ihagije yo kutwakira, bagomba kumenya ibi bikurikira
   a) U RWANDA NI URWA TWESE ABANYARWANDA. Kandi ntawe utazi koko uko rungana. Ariko buri munyarwanda wese wifuza kurutura mo nta n'umwe ufite uburenganzira bwo kubimubuza. Niba hari ukeka ko bidashoboka kubona umwanya mu Rwanda, uwo nguwo ahubwo niwe ukwiriye kurubisamo abandi akigira mu cyindi gihugu yihitiyemo ku giti cye. Uwonguwo ashobora kuba ari Umuhutu, Umututsi cyangwa se Umutwa. Ubwo rero si ngombwa ko agomba kuba umututsi gusa.
   b) Mu bihugu byose by'isi, si u Rwanda rutoya rwonyine. Hari n'ibindi bitoya kuri rwo kandi bituje abaturage babo mu ituze bikaba bitanafite na ba kavukire babo bahunze. Hari n'izindi ntara zagize impunzi kandi zikazicyura; nk'u Burundi mutayobewe na bwo ko ari buto. Ibindi bihugu bitoya nk'u Bubiligi, bufite abaturage baruta ubwinshi Abanyarwanda bose bari mu Rwanda no mu mahanga. Ariko ntibubyinubira. Kuki rero uburyo Ababiligi bakoresheje kugira ngo baturane bose hamwe mu bwumvikane, twe Abanyarwanda impamvu ki tutakoresha natwe ubwo buryo

*kugira ngo duturane mu gihugu cyacu kandi ku buryo bukwiriye?*

*c) Impunzi z'Abanyarwanda ziri mu mahanga zirenze miriyoni enyiri ntabwo rero ari ko zose zizasubirira rimwe mu Rwanda*

- *Hari bamwe muri zo bakiri mu mashuri.*
- *Abandi bafite imirimo yo hejuru ituma batayivaho ngo basubire mu Rwanda.*
- *Abandi nanone bafite imari nyinshi itabona imyanya mu Rwanda*

*d) Mu mpunzi z'Abanyarwanda ziri mu mahanga, hari abadafite n umuntu n'umwe wo mu muryango wabo, cyangwa se n'inshuti mu Rwanda. Ugutatana kwacu kwatewe n'umukolonize Ariko we yasubiye iwabo Birababaje rero kubona hashira imyaka 30 ikibazo cy'impunzi z'Abanyarwanda kidakemurwa, biturutse ku gatsiko gatoya kabitewe n'indonko nyinshi kihariye, kakaba gashaka kwikubira konyine igihugu cyacu twese, uko kingana uko ariko kose.*

*URWANDA NI URWACU TWESE*

*e) Turashaka gusubira mu gihugu cyacu. Nta butaka tuburana bwo guhingamo. Hari ibindi byinshi twakora byateza amajyambere u Rwanda, kandi tubona ko bifite akamaro kurusha isuka*

**III. IBYIFUZO BYACU BYO GUSUBIRA MU RWANDA:**

1. Hagomba gushingwa TABLE RONDE ihuza abahagarariye impunzi ziri hose, hamwe n'abahagarariye Leta y'u Rwanda kugira ngo basuzumire hamwe ku buryo bw'intabera no gukemura ikibazo cy'impunzi
2. Nk'uko ibyo byanditswe ku munsi w'impunzi zo muri Afurika, mu kinyamakuru cyitwa NATION cyo ku wa 20.06.1989 urupapuro rwa 6 kivuga kiti: «*KUGIRA NGO IMPUNZI ZISHOBORE GUSUBIRA MU BIHUGU BYABO KAVUKIRE, HAGOMBA IHINDURA RY'IBYEMEZO BYAFASHWE N'IBYO BIHUGU KUGIRA NGO IMPUNZI UBWAZO ZISHOBORE GUFATA ICYEMEZO CYO GUSUBIRA IWABO NTA NKOMYI*». *Muri iyo TABLE RONDE niho Leta y'u Rwanda hamwe n'abahagarariye impunzi bazashyiraho uburyo bukwiye kugira ngo impunzi zibe zarateguye gusubira mu Rwanda nta ngorane n'imwe*
3. *Iyo table ronde igomba kuzaba ihagarariwe n'aba*

   *Intumwa za O.U.A.*
   *Intumwa za O.N.U.*
   *Abahagarariye impunzi i Genève: U.N.H.C.R. n'abahagarariye impunzi mu bihugu byatwakiriye,*
   *Abahagarariye za Leta z'ibihugu byatwakiriye*

**IV. ICYITONDERWA:**

*Ikibazo cy'impunzi ntigishobora kubonerwa igisubizo n'igihugu kimwe gusa kubera impamvu zikurikira*

1. *Icyo kibazo ni ikibazo rusange cy'impunzi zose z'Abanyarwanda aho bari hose mu mahanga Impamvu z'icyo kibazo ni zimwe kandi n'umuti wacyo ni umwe kuri bose. Kugira rero ngo icyo kibazo rusange gikemurwe, kandi n'igisubizo nacyo kigomba kubonerwa muri rusange*
2. *Intumwa za Leta y'u Rwanda zigomba kuzira rimwe muri iyo Table Ronde Kurobanurwa na Leta mu Rwanda hose. No mu gice cy'abahagarariye impunzi nabo nibamara kurobanurwa mu mpunzi aho ziri hose, bagomba naho kuzira icyarimwe, kugira ngo nyuma y'aho dushyire muri rusange ibyifuzo byose bya buri ntara y'ubuhungiro, ibyo bikaba mbere y'uko duhurira muri iyo Table Ronde*
3. *Impunzi nazo zigomba kwirinda gufata icyemezo icyo ari cyo cyose ku buryo bwihereye, n'iyo cyaba kinaturutse mu ntara, bitari uko icyo cyemezo gituruste muri congrès nkuru y'abahagarariye impunzi barobanuwe mu bihugu twahungiyemo. Bitabaye ibyo, byatuma hongera kuvuka amacakubiri aza n'ayabayeho mbere, akaba ari nayo yatumye tuba impunzi. Ntibikwiriye rero kugira ngo twongere twishyire muri uko kwibeshya.*

**TURASABA RERO KO:**

1. Ibihugu byose cyane cyane ibyatwakiriye hamwe n'ibindi by'inshuti,
2. Abakuru b'amadini anyuranye;
3. N'abandi bahagarariye imiryango ireba ibyerekeye ukwigenga kw'ikiremwamuntu ku isi yose kugira ngo:

   — Badutera inkunga no kutubonera twe n'abavandimwe bacu bari mu Rwanda, uburyo bwo gukemura icyo kibazo cy'impunzi z'Abanyarwa kimaze imyaka 30, hanyuma tubone gusubira mu Rwanda n'ubumwe no mu mahoro, twubahiriza Démocratie nyakuri, hatarimo ivangura ry'amoko cyangwa ry'amadini no kubahiriza nyabyo itegeko rigenga IKIREMWAMUNTU

Mu magambo make, twongeye kohereza indamutso yacu ku bahagarariye intumwa nkuru ya O.N.U. bashinzwe iby'impunzi i Nairobi, tunabagaragariza ibyishimo byacu byuje umutima no kubashimira kubera igitekerezo cyiza bagize badusaba ngo tubahe icyifuzo cyacu kerekeye ukubaho kw'impunzi

KIGELI V J.B. NDAHINDURWA.
Sé

Co:

— Ambassades hamwe n'amashami abagarariye ibihugu byabo muri Kenya, tubasaba ngo bazabimenyeshe ibihugu byabo bahagarariye,

— Intumwa Nkuru ya O.N.U ireba iby'impunzi i Genève,

— Abahagarariye intumwa nkuru ya O.N.U. bareba iby'impunzi i Burundi, Zaïre, Uganda na Tanzanie,

— Umunyamabanga Mukuru wa O.N.U. i New-York,

— Umunyamabanga Mukuru wa O.U.A. Addis-Abéba muri Ethiopie,

— Abakuru b'Amadini anyuranye

# IBYITWA «SONDAGE» NI UKUVUGA IKIKURI KU MUTIMA.

Muzi ko Perezida wa Repubulika ari we ushyiraho Perefe, bakamuha ba sous-préfets bagomba kumufasha. Mbese muri Perefegitura habonekamo inzego nyinshi zikorera abaturage. Kuri buri mutegetsi turajya tukubaza uko umubona n'icyo umutekerezaho. Uwo wifuza ko yakomeza gutegeka, uzakoresha ikimenyetso **Yego**. Uwo udashaka ukoreshe Oya.

Uwo ureba ko agomba kwisubiraho mu mikorere ye ukoreshe X, ukwifuza guhabwa mutation, ni ukuvuga guhindurwa, ukoreshe V. Abo rero ni abafasha ba Perefe, muri Perefegitura.

Naho ku ntumwa za rubanda, kuri buri foto turajya tukubaza niba kuva yatorwa warongeye kumuca iryera, mbese ko umubona iwanyu. Urasobanura niba iyo aje muri Komini aba aje mu bibazo bye cyangwa se mu by'abaturage. Niba mubonana mu manama ya Komini cyangwa se mu kabare. Muri demokarasi, abaturage bagomba gutegekwa n'abo bifuza. Iyo yitwa rero «Sondage d'Opinion» KANGURA n° 2.

Kubera ko KANGURA yavukiye ku Gisenyi, birumvikana ko ngo ijya kurisha ihera ku rugo. Twifuje kumenya niba abatuye ku Gisenyi bishimira abategetsi babayobora. Burya hari ubwo ushobora gutora umutegetsi uzi ko azakubera ingirakamaro, yamara kwibonera aye «makashi», ubwo akibera ikigwari. Ibi mbivugiye kubera ko mu Rwanda iyo ujya gutora abadepite, babanza kutwizeza twe abaturage ko batazadutererana ko bazajya baza mu manama ya segiteri kumva ibibazo. Nyamara se usibye Kongere ya Perefegitura, ni gihe ki mwongeye kubabona?

Turebe no mu zindi nzego, kubera ko ubutegetsi ari ubw'abaturage, bukorera abaturage, dusanze tugomba gukoresha iperereza muri Perefegitura ngo tumenye umutegetsi abaturage bishimiye n'uwo batishimiye, n'utahagera na rimwe na we ubitubwire. N'uwo wifuza kuzatora ubutaha, n'uwo utifuza kuzatora na we ubitubwire. Nitumara guhuriza hamwe ibitekerezo mwatanze, tuzatangaza uko abaturage babona abayobozi babo. Bigenze neza bityo, twese twategekwa muri demokarasi nyayo.

## *Spécial Sondage d'Opinion*

**I. PREFET:**

NSHUNGUYINKA François,
Kuva 1976 kugeza ubu

| YEGO | OYA | X | V |
|---|---|---|---|

**II. SOUS-PREFETS.**

1. BIKUMBI Raphaël,
Kuva ku wa 28.07.1988.

| YEGO | OYA | X | V |
|---|---|---|---|

2. RUSATSI, Jean Baptiste,
Kuva ku wa 08.07.1986

| YEGO | OYA | X | V |
|---|---|---|---|

3. SINARUHAMAGAYE Jean Bosco,
Kuva ku wa 10.01.1983

| YEGO | OYA | X | V |
|---|---|---|---|

4. MINANI Faustin,
Kuva ku wa 02.11.1984

| YEGO | OYA | X | V |
|---|---|---|---|

Abo bose ni abafasha ba Perefe. Uwo mubona adakorana umurava muzamusobanura mukoresheje ibyo bimenyetso.

Ese bite n'ubutegetsi bundi na bwo

**Imitegekere y'Urukiko muri iki gihe:**

— Umutegeka ni Militant NGARAMBE

| YEGO | OYA | X | V |
|---|---|---|---|

**— Abayobozi b'Ibitaro byo ku Gisenyi:**

| YEGO | OYA | X | V |
|---|---|---|---|

**— Inzego za Parquet zo nta Procureur zirabona kuko uwariho yahawe mutation (yarahinduwe).**

**Ni nde mutifuza mubahakora?:**

— Izina rye

— Impamvu:

Yirukanwe cyangwa?

— Ahindurwe se?:

**Ubuyobozi bw'Ibitaro byo ku Gisenyi:**

— Izina rye

— Yirukanwe?
— Ahindurwe?
— Yikosore?
— Akomeze?

**Abakozi ba Electogaz bo ni bashya, ntacyo nabavugaho. Ndetse na Burugumesitiri wa Komini Rubavu aje vuba aha ntacyo twari twamuvugaho ubu.**

**— Abayobozi ba Gasutamo nabo bagezweho:**

— Amazina

— Birukanwe?.
Bahindurwe?
— Bagumeho?

**— Inspecteur w'Ubucuruzi:**

— Izina rye:

— Yirukanwe?
— Ahindurwe?
— Agumeho?

**— Intumwa za Rubanda:**

NSEKALIJE Aloys,

— Yaje muri Komini?
— Yaje mu nama?
Yaje mu kabari?
— Yaje a) mu bibazo bye?
— Yaje b) mu by'abaturage?
— Muzamutora?.
— Muzamusezerera?.

UWILINGIYIMANA Juvénal.

— Yaje muri Komini?
— Yaje mu Nama?
— Yaje mu Kabari?
— Yaje. a) mu bibazo bye?
Yaje b) mu by'abaturage?
— Muzamutora?
— Muzamusezerera?

MBONABARYI Noël.

— Yaje muri Komini?
Yaje mu Nama?
— Yaje mu Kabari?;
— Yaje a) mu bibazo bye?
— Yaje b) mu by'abaturage?.
— Muzamutora?
— Muzamusezerera?

GAHIMANO Fabien.

Yaje muri Komini?
— Yaje mu Nama?
— Yaje mu Kabari?
Yaje a) mu bibazo bye?
Yaje b) mu by'abaturage?
— Muzamutora?
— Muzamusezerera?

NYIRABAHUFITE Cathérine:

— Yaje muri Komini?
— Yaje mu Nama?
— Yaje mu Kabari?
— Yaje. a) mu bibazo bye?
— Yaje b) mu by'abaturage?
— Muzamutora?
Muzamusezerera?

SEYOBOKA Damien.

Yaje muri Komini?
— Yaje mu Nama?
— Yaje mu Kabari?
— Yaje: a) mu bibazo bye?
— Yaje b) mu by'abaturage?
Muzamutora?
— Muzamusezerera?

MPORANYI Joséph

— Yaje muri Komini?
— Yaje mu Nama?
— Yaje mu Kabari?
— Yaje a) mu bibazo bye?
— Yaje: b) mu by'abaturage?
Muzamutora?
Muzamusezerera?

* *Ku mazina y'Abadepite, ku byo mwemeye mushobora gukoresha akamenyetso kitwa «Ok» ni ukuvuga ngo turemeye nta shiti.*

**Icyitonderwa:**

*Ntihazagire utwumva nabi. Icyo dushaka gusa ni ukumenya ko abaturage batekereza ku butegetsi n'abategetsi babari iruhande, ari abahawe n amategeko cyangwa se abatowe n'imbaga nyamwinshi.*

*Yego namone hari bamwe mu badepite bafite imirimo myinshi ituma ndetse batabona akanya ko gusura imiryango yabo.* Urugero: *nka Minisitiri, akaba ari muri Komite — Nyobozi, ari na Depite kandi anategerejwe mu nama mpuzamahanga. Ubwo ibyo biratosheje, si ngombwa ko ahora muri Komini, usibye ko na we atabyitwaza ngo tujye tumubona mu gihe cy'iyamamaza gusa.*

## Abazakora sondage

— Izina rye.
— Impamvu
— Icyo akora
Imyaka ye: ... ..
Aho abarizwa (adresse)

*Ohereza vuba iyo sondaje kuri* GISENYI — INFORMATION, *wandike inyuma ko ari Sondaje.*

**Icyitonderwa:**

*Ushobora kudashyiraho izina, ukandika gusa «umusomyi».*

## Bazize ko Ubutegetsi butasobanuye neza «Transparence»

Abaturage batuye ku Gisenyi, cyane cyane ba kavukire, bamaranye intimba n'agahinda imyaka hafi itatu yose.

## Muti ese byatewe n'iki?

Leta ikugiriye itya ituma ku baturage ngo abafite amasambu n'amashyamba ku musozi wa RUBAVU mwese ngo bibaye ibya Leta IMPAMVU?....

Ubwo abaturage banasabye ko barihwa ibyari biteye muri ayo masambu yabo. Ubutegetsi bwa Perefegitura bubamenyesha ko nyuma y'ibarura ariho bazatunganya icyo kibazo. Nyamara se hari uwarishywe nk'uko babibasezeranije! Hashize imyaka igeze kuri itatu. Uwajyaga kubaza aho bigeze ngo jya kwa Agronome ni we urebana n'amashyamba. Wagera imbere ye ngo jya kwa Sous-Préfet ushinzwe ibya technique n'ubukungu ngo ni we uyobora Komisiyo. Wamuhinguka imbere ngo itya mirima yose yo kuri RUBAVU yabaye iya Leta mbere ya 1960. Akibagirwa ko ubutaka bwose ari ubwa Leta, ibiburiho bikaba iby'abaturage, ngo tegereza amafaranga izakwishyura! Ese ko tuzi ibibazo by'ubukungu igihugu cyacu gifite, ubwo abo bafashe amasambu y'abaturage babwiye abaturage ko niba nta mafaranga yo kuriha bafite, bazasubiza abaturage amasambu yabo, kuko usibye kuhareberera gusa nta gikorwa cyihutirwa cyahakozwe!

Abaturage bamaze kumirwa, hari abandikiye Perezida wa Repubulika bamugezaho akababaro kabo batewe na Perefegitura. Na we yaje kubasubiza mu ibaruwa yasinywe na HABYARIMANA Juvénal ko ibyo bibazo bigomba kwigwa bikabonerwa umuti kandi ba nyirabyo bakamenyeshwa vuba uko byakemuwe. Niba Perefegitura yarabonye urwo rwandiko sinamenya...

Nigeze kujya kubonana na Sous-Préfet ushinzwe ibyo bibazo, na we nsanga atazi neza aho icyo kibazo giherereye. Gusa ubwo Leta itarabona amafaranga yo kubishyura, yagombye kubareka bagasarura ibyo babinzemo. Aha ndavuga nko guca ibiti muri ayo mashyamba yabo yafashwe, kuko ngo babwiwe ko ngo uzakozamo akarenge azahanwa bikomeye. Nabajije impamvu yateye ubutegetsi bwa Perefegitura kwambura abaturage ibyabo, ngo nuko aho ayo mashyamba ateye hari n'andi ya Leta, ngo cyera rero byazatera ingorane mu kumenya aya Leta n'ay'abaturage. Icyo gisubizo njyewe ntabwo cyanyuze.

## Tubyibazeho rero!

Uko imigi igenda ikura, niko bakavukire bagenda bahura n'ibibazo byo kubona aho batura kuko akenshi nta mafaranga bagira yo kubaka za kadasitere ziba zishakwa na Leta. Usanga abavantara ari bo bafite «amahera» buhoro buhoro bakagenda bimura ba kavukire. Muzahere i Nyamirambo, mwitegereze za Gisenyi. Sinakubwira! Abitwa abarenge bo mu Bugoyi, nyuma y'imyaka itanu (5), sinzi ko bazaba bakibona aho gutura. Nyamara se iyo mirima bambuwe bayita iya Leta ntiyagiye ihabwa abavantara?

Muranyumve neza sinshaka gusebanya! Muzanyereke ba kavukire bahawe amaparisen yiswe ko ari ay'abakene! Mwabona he umukene wakubaka inzu ya 300.000 Frw?

Iki kibazo mbasezeranije ko nzakigarukaho ku buryo burambuye ubutaha. Nzababwira n'abari amayobera muri ibyo bibazo. Ngo agatinze kazaza ni urupfu. Leta nice inkoni izamba, ireke bene amashyamba bace ibiti byabo cyangwa se bihingiremo ibijumba kugeza ubwo icyo kibazo kizabonera urwego nyarwo rugishinzwe kuko bikiri mu mwijima

Nizeye ko amatwi y'ababyeyi azumva neza ikibabaje abana, gahunda yo guhoza ayo marira y'abaturage ikazaza mu gihe kitarambanije

NGEZE Hassan,
Umuyobozi wa KANGURA

# AHO BUKERA KANGUKA IRABA SINZIRA!

Muri numero 40 ya KANGUKA, RAVI yahakanye atsemba ko MAJYAMBERE Silas, RWIGARA Assinapol, na KAJEGUHAKWA Valens ntaho bahuriye na KANGUKA. Nyamara nk'uko bigaragazwa n'iyi contrat mu ngingo yayo ya 3, Assinapol afasha KANGUKA. Iyo ngingo ivuga ko mu gihe KANGUKA izaba yagize ikibazo cy'amafaranga yo gucapisha, RWIGARA Assinapol uzwi ku izina rya «RWIGASS CIGARETTES COMPANY» yemeye kuzayishingira.

Ese wahakana ute ko KAJEGUHAKWA adafasha KANGUKA kandi abana be Serge na Christian bafitemo imari. Abo bana se ko ari abanyeshuri amafaranga yo gushora muri KANGUKA bayakurahe bandi batayahawe na se KAJEGUHAKWA?

Ngo Majyambere ntafasha KANGUKA. Uzabeshye abahindi! Ninde se uyobewe ko inzu KANGUKA ikoreramo ari iye kandi ku buntu. Gusa Majyambere yigeze kumva abantu bakomeje kumushyira mu majwi yandikira RAVI by'urwiyerurutso ngo amuvire mu nzu ngo kandi ahite atangaza muri KANGUKA ko ntaho ahuriye n'icyo kinyamakuru cyabo. Nyuma y'ibyo se byagenze bite?

Ndindiliyimana we nibwo bwa mbere mwumvise mu bafasha KANGUKA. RAVI yamuhisemo kugira ngo ayobye uburari. Simyumvisha n'impamvu RAVI yatekereye kwihakana abafasha KANGUKA nk'aho hari ibyago barimo. Ese ubundi gufasha KANGUKA hari icyaha kirimo?

**Mwitonde kuko muri KANGURA N° 3 Tuzabagezaho imigambi y'Imfabusa Impunzi zo hanze zifite:**

**Tuzabagezaho n'abakorana nazo bo mu Rwanda n'inkunga zibona aho ziturutse.**

**Muzamenya ku buryo burambuye uko Kigeli V amerewe ndetse muzabona n'amafoto ya, tutibagiwe kubagezaho urugendo rwa RAVI muri AMERIKA.**

**ZIGAMA 50 — ZIGAMA 50**

# UMUGENZACYAHA ASHINJA KAJEGUHAKWA V.



*Umugenzacyaha mubiro Kajeguhakwa Valens ibihano*

INYANDIKO ISOZA IPEREREZA.

/N.A/H.F.

REPUBULIKA Y'U RWANDA
PARIKI YA REPUBULIKA
GISENYI.

1. RMP N° X61.161/S4/H.F.

2. UMWIRONDORO WA KAJEGUHAKWA:

KAJEGUHAKWA Valens
fils de Ruhunyuzi et de Kambugu, né en 1942 à Rukoko, Commune Rubavu-Gisenyi, résidant à Gisenyi-Rubavu-Gisenyi, marié à KAMARABA, père de 6 enfants, homme d'affaire, prévenu libre.

KAJEGUHAKWA Christian
fils de Kajeguhakwa Valens (ev) et de Kamaraba (ev) originaire de Kibali, Commune Kibali-Byumba, né en 1967, étudiant, prévenu libre.

BUNZIGIYE Gandhi
fils de Bunzigiye et de Chyabera, né en 1966 à Byahi, Collectivité de Bukumu, étudiant, prévenu libre.

GASANA Aloys (fils) UGIRUMWAMI
fils de Gasana et de Uwantege, originaire de Goma-Byahi-Zone du Nord Kivu en République du Zaïre, et y résidant, né en 1962, célibataire, veilleur de nuit chez KAJEGUHAKWA Valens, prévenu libre.

Jacques (N.A.I.)

3. IBYAHA BAREGWA N'AHO BYABEREYE:

Kuba bari ku Gisenyi, Komini Rubavu, Prefegitura Gisenyi, Repubulika y'u Rwanda, tariki ya 19/5/1990, ari gatozi, bafatanije cyangwa bamwe ari ibyitso by'abandi, art 89, 90 na 91 du CPR L I^er^, barakubise

kandi bagakomeretsa uwitwa MANZI Djamari, art 318 du CPR L II.

Kuba bari ku Gisenyi, Komini Rubavu, Prefegitura Gisenyi, Repubulika y'u Rwanda, tariki ya 19/05/1990, ari gatozi, bafatanyije cyangwa se bamwe ari ibyitso by'abandi, art 89, 90 na 91 du CPR L 1er mu magambo, barakanze ku gahato cyangwa ku bw'amigure MANZI Djamari, art 340 du CPR L II.

Kuba nanone bari ahantu hamwe n'ahavuzwe haruguru kandi mu gihe kimwe no mu buryo bumwe, ku bw'inabi kandi mu ruhame, baraciriye igikorwa cyeruye kandi gishobora gutesha umuntu icyubahiro n'agaciro cyangwa se kumusuzuguza mu bandi, ba Milita Colonel RWAGAFILITA na SERUBUGA, Major MUGEMANA, Milita MWISENEZA François, MANZI Djamari, Donatilla n'abandi batashoboye kumenyekana, art 391 du CPR L II.

Kuba nanone bari ahantu hamwe n'ahavuzwe haruguru kandi ku tariki ya 29/05/1990, ari gatozi bafatanyije cyangwa bamwe ari ibyitso by'abandi, baranze amahamagarwa bohererejwe n'ubushinjacyaha mu gihe bari bahamagariwe ibyerekeye akazi, art 233 alineya 3 du CPR L II.

4. IMIKORERE Y'IBYAHA N'IBIMENYETSO :

Mu ijoro ry'itariki ya 19 rishyira iya 20/04/1990 umugabo KAJEGUHAKWA Valens yaba yaratewe n'abantu bari bitwaje imbunda zikaze, ku buryo we yemeza rwose ko abamuteye bari abasirikare dore ko yemeza ko we ubwe yabibonye, kimwe n'umuzamu we witwa BUNZIGIYE Gandhi.

Iperereza ryakozwe ryabuze ikimenyetso na busa cyemeza ko icyo gitero cyaba cyarabayeho koko, kuko ibyo KAJEGUHAKWA Valens n'umuzamu we BUNZIGIYE bavuze byose byasuzumwe ariko hakabura ukuri kwabyo. Nawe se koko byashoboka bite ko umuntu yaterwa aturanye n'abandi, hagashira icyumweru cyose ntacyo barumva kuri iryo terwa, dore ko kimwe n'abatuye mu mpera y'isi, nabo babimenye ari uko bisohotse mu kinyamakuru KANGUKA, kugeza ubu tutarasobanukirwa neza uburyo cyo cyabimenye rugikubita, nyamara izindi nzego zibishinzwe ndetse, izabyumvise mbere hari hashize iminsi ibiri bibaye.

Ikindi ni uko KAJEGUHAKWA Valens avuga ko kuba atarabitanywe n'icyo gitero ari ibanga yari aziranye ho n'umuzamu we BUNZIGIYE Gandhi. Iryo banga rero koko ntawahakana ko rihari, kuko bitoroshye kumva uburyo Gandhi urangije humanités commerciales akaba umwana wa KAJEGUHAKWA Valens kuko umugore we ava inda imwe na nyina wa BUNZIGIYE, aho kumushakira akazi gakwiranye n'amashuri ye dore ko atajyaga kukamuburira, we akamubitiramo ako ubuzamu! Ngiryo ibanga nyakuri ryakijije KAJEGUHAKWA Valens naho ubundi ibye biba byararangiye!

Mu gihe rero ibyo byari bigikurikiranywe ku wa 19/05/1990 kwa KAJEGUHAKWA Valens nibwo hafatiwe umuntu witwa MANZI Djamari wabaga ngo yari azanywe no guhekura uwo mugabo, kuko ngo yari azanywe no kuroga umuhungu we w'imfura witwa KAJEGUHAKWA Christian, na we akizwa n'Imana yakinze ukuboko ituma uwo Djamari afatwa ataragera ku mugambi we, ku buryo n'uburozi yagombaga gukoresha yabufatanywe. MANZI amaze gufatwa ngo yaba yaravuze abari bamutumye gukora iryo bara, muri bo uw'ingenzi akaba RUBANGURA François, ariko ubusanzwe witwa MWISENEZA François, kuko ngo ari we watanze uburozi, uretse ko na we ngo yabaga yatumwe n'abandi ari bo Colonel RWAGAFILITA, Colonel SERUBUGA na Major MUGEMANA. MANZI yavuze kandi ko ngo kugira ngo yizere ibyo MWISENEZA yamubwiraga ari ukuri, bagombye kujyana kwa Colonel RWAGAFILITA na we ubwe arabimwibwirira, abona kubemerera kuzabarangiriza uwo mugambi, kuko we kubona KAJEGUHAKWA Christian byari bimworoheye, ariko agafatanya n'umukobwa witwa MUKAKAYIBANDA Donatilla, kuko we yari azi neza ko KAJEGUHAKWA Christian amubonye atamwibuza.

MANZI amaze guhishurira KAJEGUHAKWA Valens uwo mugambi n'abari bawuteguye bose n'uburyo wagombaga kugerwaho, asboje avuga ko kuri we ahubwo iyo ashaka kumwica aba yarabigezeho kera kuko ngo imburo eshatu zose yari yaraje ino ku Gisenyi afite ubwo butumwa, ariko buri gihe agatinya kubusohoza kubera gutinya gutatira igihango afitanye n'umuryango wa KAJEGUHAKWA Valens, dore ko ari we wamurwanyeho yiga amashuri, amutangirira minerval. Iyo yasubiraga i Kigali rero, ngo yabeshyaga bene kumutuma ko imihango bamubwiye gukora yose yayirangije maze uburozi akabuta mu musarani, abandi bagategereza ko umuntu yazapfa bagaheba!

KAJEGUHAKWA Valens amaze kumva ibyo, yahamagaye abantu bo hanze ngo nabo biyumvire ibyo bintu kandi bazabihamye mu bandi, anibuka noneho kubimenyesha n'inzego zibishinzwe, nazo zihita zitangira umurimo wo kumenya ukuri n'ishingiro ry'ibyo bintu.

Ni byateye kabiri rero nyir'ugutanga uburozi arabazwa, atsemba rwose ko ibyo bintu atabizi, maze ag'ye kwerekana ukuri kwe atanga passe port ye agaragaza ko amatariki yose MANZI yari yavuze yagiye umuherahο uburozi batashoboraga kubonana, kuko icyo gihe yabaga ari mu mahanga, uretse incuro ya nyuma nabwo ariko akaba ari nta buryo bajyaga kubonana mu masaha MANZI yavuze, kuko MWISENEZA yari yiyitiriwe mu nama ya Minisitiri w'Ubucuruzi no Kurengera Abaguzi, yabereye i Kigali ku wa 19/05/1990, kuva saa tatu za mugitondo kugera saa tatu z'ijoro.

Imvugo ya MWESENEZA na passe-port ye, hamwe n'ibindi byose MANZI yagiye aburira ibisobanuro byatumye abona ko yatahuwe, niko kwikwitura ikintu cy'iterabwoba yari yashyizwemo, ati ni ha handi banjye ibyiza ni ukuvugisha ukuri byaba ngombwa akaba ariko nzira, aho kuzira ibyo ntazi inkomoko n'impamvu yabyo.

Yongeye kubazwa rero, asobanura ukuntu yageze kwa KAJEGUHAKWA Valens n'icyamugenzaga, ati ni amafaranga nari maze igihe nsaba Christian kugira ngo nkomeze amashuri. Yatubwiye ko akigera kwa KAJEGUHAKWA Valens, Christian yamwakiriye uko bisanzwe, amubaza amakuru undi ati ni meza, niko kumutekerereza uko se yatewe mu minsi yashize, ati none kugira ngo twerekane ko ari abasirikare bamuteye boherejwe n'abakuru babo, ugomba kubimfasha-

mo ukemera guhamya ibi n'ibi. Ibyo MANZI ngo byaramushobeye arahakana, haba haje igisumizi BUNZIGIYE kimuhata inshyi, Jacques ahururana inkota ayimufatira ku ijosi, bati ibyo bintu nutabyemera ni ha handi hawe ntuva aha ! Amaze kubura uko agira rero kubera inkoni yakubitwaga n'iterabwoba bamushyizeho MANZI ngo yaje kwemera ibyo yategetswe, barabimwigisha, maze babonye amaze kibifata babwira KAJEGUHAKWA Valens ko byatunganye, azana Radio Cassette amufata amajwi, ku buryo yumvaga abo agiye guteshukwa akamuyobora, na we amaze kumva ko ibintu byatunganye ahuruza abo yise inshuti ngo nazo zize ziyumvire maze zizajye kubihamya.

Koko rero, iyo usesenguye ibisobanuro byatanzwe na MANZI avuga amavu n'amavuko y'amagambo yavugiwe kwa KAJAGUHAKWA Valens, ukareba uburyo yari asanganywe na Christian bigeza ubwo yajyaga amuzanira abagore akuye i Kigali, wareba n'uburyo agaragaza icyari kimugejeje aho ko ari amafaranga yo gutuma yikomereza amashuri, kandi koko na Christian ubwe akaba yemera ko bari barigeze kubivuganaho, usanga nta shiti muri iyo minsi Christian yari amwizeye, ateganya ndetse ko azanamuzanira MUKAKAYIBANDA Donatilla bita Dona, ari nayo mpamvu mu byo MANZI yavuze mbere, yemezaga ko na Dona (Donatilla) bari uburozi yahawe na MWISENEZA bwo guhita burangiza Christian. Nyamara iperereza ryagaragaje ko abo bantu bombi bataziranye na gato.

Si ibyo gusa kandi, kuko iyo ugeretseho ko ibyo bise uburozi bafatanye MANZI ari ibintu bidafite ubushobozi bwo kwica kuko nyirabyo yasobanuye ko ari impigi imurinda, ibyo kandi akaba yarabisobanuye rugikubita ubwo yari kwa KAJEGUHAKWA Valens nk'uko umwe mu bazamu be abihamya, nyamara nyuma bakanga bakamwemeza ko ari uburozi bwo kwica na we akabyemera, twe aho abitubwiriye tukaba twaragiye kwibariza uwamuhaye iyo mpigi, Citoyen KAMBERE KAMATE, akatubwira rwose ko ari we wayitanze koko ko nta bubasha bwo kwica ifite, ku buryo hari n'abandi yagiye aziha zimeze nka yo, umwe muri bo akaba yaraduhaye iyo na we yahawe, koko twazigereranya ugasanga zihuye.

Iyo nanone urebye imvugo ya MANZI ko kugira ngo yemere kuvuga ariya magambo yakubiswe cyane anashyirwaho iterabwoba ko niyanga kubyemera bamwica, ibyo bikaba byemezwa na raporo ya muganga yemeza ko MANZI yakubwiswe koko, BUNZIGIYE na GASANA ibyo bakaba batabihakana kuko umwe yemera ko yamukubise urushyi undi akamumenaho amazi, ndetse na KAJEGUHAKWA Valens hamwe n'umuhungu we Christian bakaba badahakana iryo kubitwa uretse ko babigira ibintu byoroheje, bituma umuntu yizera nta gushidikanya ibisobanuro bya MANZI, maze byakubitiraho ko bene ukurega bamaze kumva ko MANZI yabavuyemo bakanga kongera kubazwa, n'ibyo bari bamaze gusobanura bakanga kubisinyira, usanga nabo rwose baramenye ko bavumbuwe muri uriya mugambi wo gushaka gusebya abantu, uretse ko bawugezeho, bakaba rero bagomba guhanirwa icyo cyaha nk'uko giteganijwe ku ngingo ya 391 du CPR L II.

kindi bagomba guhanirwa ni biriya byaha bakoreye MANZI byerekeye kumukubita no kumutera ubwoba bamuhata kuvuga abantu bari bagamije gusebya, nabyo bikaba biteganijwe mu ngingo za 318 na 340 z'igitabo cya kabiri cy'amategeko ahana ibyaha, tutibagiwe icyaha cyo kuba baranze kwitaba umushinjacyaha, kandi bari bahamagawe mu buryo bukurikije amategeko kandi bahamagariwe ibyerekeye akazi.

Birumvikana kandi ko ibi byaha baregwa bose babigizemo uruhare, nka KAJEGUHAKWA Valens nta buryo yageragezaga kuvuga ko ntacyo yari abizi ho, mu gihe MANZI yemeza ko kugira ngo areke gukubitwa ari we wabitegetse, amaze kumva ko ibyo bashakaga ko avuga amaze kubimenya. Byongeye kandi KAJEGUHAKWA Valens ni we watumije abaje kumva ayo magambo, agamije ko nabo bayakwiza muri rubanda, ngo barahamya ibyo biyumviye. Ntawabura guhamya ahubwo ko KAJEGUHAKWA Valens ari we muyobozi mukuru dore ko ari na we wababujije kongera kwitaba amahamagarwa bari boherererjwe na Parike.

Naho KAJEGUHAKWA Christian uruhare rwe narwo si ruto, kuko ari we wavuze ko MANZI agomba kuzaza kumusura muri iyo minsi amuzaniye Donatilla, bituma umugambi wo kurogwa kwe ucurwa, anafatanya na bagenzi be b'abazamu iwabo kuwugeraho bakubita kandi banakanga MANZI, ko natemera kubivuga bamugirira nabi.

BUNZIGIYE na GASANA bo ubwabo biyemerera ko umwe yakubise undi akanamena amazi kuri MANZI, akanamukubita indobo yari irimo amazi, naho Jacques n'ubwo atabonetse bwose ashinjwa na MANZI kuba ari we wari umufatiye icyuma ku gikanu.

**5. UMWANZURO :**

Gukurikiranwa mu Rukiko rwa Mbere rw'Iremezo rwa Gisenyi.

**6. UBWOKO BW'IBYAHA BASHINJWA :**

— Gukubita no gukomeretsa undi ku bushake, art 318 du CPR L II ;
— Ibikangisho byo kugirira nabi umuntu, art 340 du CPR L II ;
— Ubusebanye, art 391 du CPR L II ;
— Kwanga kwitaba ihamagarwa ryakozwe n'umuntu ubifitiye ububasha, art 233 al. 3 du CPR L II.

**7. IBINTU BYAFATIRIWE :**

— Reba dosiye.

**8. ABAGABO BABAJIJWE :**

— Reba dosiye.

**9. ICYIFUZO CY'UBUSHINJACYAHA :**

Ibyaha bibiri bya mbere, ni impurirane y'imbonezamugambi.

- Amezi atandatu y'igifungo buri muntu agatanga n'ihazabu ya 2 000 Frw, délai immédiat sinon 30 jours de CPC chacun + EF (art. 340).
- Umwaka w'igifungo buri muntu ku cyaha cy'ubusebanye, art 391 du CPR L II.
- Amezi abiri y'igifungo buri muntu ku cyaha cyo kwanga kwitaba, art 233 al. 3 du CPR L II.

Bose bagahita bafatwa bagafungwa kabone n'iyo bajurira, kuko ibimenyetso byerekana ko bashobora guhunga ibihano bahabwa n'inkiko.

- Kuzakurikirana Jacques yabonetse.

Bikorewe i Gisenyi, ku wa 6/06/1990.
Umushinjacyaha wize urubanza.

HABINSHUTI Floribert.
(Sé)

